# Editorial

***Aux yeux de nombreuses personnes, celui qui vit dans la rue ne connaît pas le mot stress. Pourquoi? Parce qu'un clochard est, la plupart du temps, aussi un demandeur d'emploi. Donc, sans travail, il ne lui reste rien d'autre à faire qu'à se la couler douce.***

Exempté de tout délai et de toute course contre la montre, le chômeur, demandeur d'emploi, clochard, toxicomane, ancien détenu ou tout simplement exclu de la société, est en vacances 365 jours par an.

Il prend du bon temps du matin au soir, puisqu'il n'a rien de spécial à faire: pas besoin de faire sonner le réveil, ni de passer des heures dans les embouteillages ou encore de soigner un ulcère de l'estomac. Pas besoin non plus d'avaler des boîtes entières de somnifères pour oublier les nuits blanches causées par des journées remplies d'angoisse. En d'autres mots, c'est le paradis sur terre.

Et bien pas du tout, vous confirmeront la majorité des personnes qui vivent en marge de la société. Pour comprendre, il suffit de passer par exemple une journée avec un toxicomane. Cette journée, comme toutes les journées d'ailleurs, commence par ce qu'on appelle dans le jargon de la rue "le manque".

"Le manque, c'est comme si vous aviez été roué de coups. Vous avez mal partout. Vous transpirez et vous n'avez qu'une seule chose en tête: la came. Elle seule est capable de faire disparaître toutes vos douleurs, au moins l'espace de quelques heures".*

Alors, pour se débarrasser du "manque", il faut se dépêcher. Pas question de traîner car plus on attend, plus la douleur devient insupportable. Si on a la chance d'avoir un logement et qu'on habite à une demi-heure de la gare, il faut d'abord prendre les transports en commun. Souvent, les petits villages ne sont desservis que toutes les heures. Pas question alors de manquer le bus ou le train, sinon le stress est assuré.

Arrivé à la gare, et si les économies le permettent, il s'agira de trouver le dealer qui ne vendra pas de la poudre de mauvaise qualité. Une fois la marchandise achetée, il faut trouver un endroit sûr pour la consommer. Ce n'est pas chose facile car à chaque passage d'une voiture de police ou d'un uniforme, le stress s'installe.

Ensuite, il faut commencer à penser à la prochaine prise. Un toxicomane qui ne fait pas partie du programme méthadone a besoin de minimum 4000 LuF par jour pour se procurer les doses nécessaires qui lui permettront d'éviter les états de manque. Ce n'est pas avec le salaire social minimum qu'il réussira à satisfaire ses besoins quotidiens.

Un toxicomane est donc stressé en permanence puisqu'en étant obligé de réunir tous les jours une importante somme d'argent, il vit constamment dans deux mondes: celui de la délinquance et celui de la peur.

Pour un alcoolique, la situation n'est guère meilleure: souvent, les dépenses en boissons alcoolisées sont loin d'être les seuls frais auxquels une personne dépendante de l'alcool doit faire face. A la boisson viennent s'ajouter non seulement les cigarettes, mais également les dettes, le loyer et les innombrables notes d'honoraires des médecins. Le fait d'aller d'un bureau à l'autre pour mendier de l'argent n'est jamais de tout repos.

Celui qui n'a jamais été accro à la drogue ou à l'alcool, n'a pas encore ressenti ce genre de stress, mais rien qu'à entendre et à regarder les personnes dépendantes de l'héroïne ou de l'alcool, il est évident qu'elles disent la vérité. Bien sûr, les personnes qui vivent en marge de la société ne sont pas toutes alcooliques ou toxicomanes. Certaines sont simplement à la recherche d'un emploi, mais souvent, cette recherche ressemble très fort au parcours du combattant.

Si le stress est donc bien le phénomène, avec un grand "P", de la société actuelle, ce n'est pas pour autant qu'il faut le tolérer à longueur de journée. De plus, il est prouvé que s'il est consommé sans modération, il nuit gravement à la santé. Pourtant, les techniques, sports, médicaments, cures et thérapies anti-stress ne sont pas ce qui manque sur le marché. A chacun de découvrir son remède miracle.

**Alexandra Oxacelay**

**propos d'une personne dépendante de la drogue*

# Index



# De Ploogeescht

*E Ploogeescht gët et an sämtlechen Industrielänner. Munch Leit hun näischt um Hut mat him. Déi nénnt ee ganz einfach, déi Onstressbaar. Daat wëllt heeschen, si lossen sech nët aus der Rou brén-gen. Op daat ëmmer gudd ass, wëll ech am Moment nët behaapten well e bësschen Adrénalin muss eben sin.*





***A waat wëllt dee Ploogeescht vun Alexandra dann muer nees vun mir?***

***(photo: MarcelL)***

Et gin aanerer, déi gin sech mäin Kolleg selwer sichen. Dann gin et der aawer och nach, déi dee selwechten opgez-wongen kréien. Fänke mir bei dénen un, déi sech en selwer siche gin. Daat geet schons muerges fréi lass wann de Wecker schellt. Dee kritt eng op d'Noss an du dréins dech nach eng Kéier ëm.

E wéineg méi spéit: Merde, esou gëss du waakereg. Elo hun ech mech ërem natiirlech verschloof. A schons dreift den Här Stress mat dir säin Schabernack.

An der Dusch gët d'Waasser nët waarm. Mat der aaler Gilette schneids du dir de Kënn op. D'Kaffismaschine huet de Geescht opgin, d'Colasfläsch ass eidel. Ech drénken also guer näischt, vun lessen guer nët ze schwät-zen an mir kucken ganz einfach vir de Bus ze kréien.

Leider fiërt deen awer elo virun dén-ger Nues fort. Déi eenzeg Méiglechkeet vir de Ploogeescht elo lass ze gin, ass de Chef unzeruffen. Well iwwer Telefon geet daat am Bëschten. Ech hun et ganz einfach probéiert. Ech hun hien ungeruff an gesoot, ech hätt de Bus verpasst an ech kéim eng Stonn méi spéit.

Waat méngt dir, wéi séier datt ech mäin Ploogeescht lass war, well de Chef, hien ass an d'héi Luucht gaangen an huet mäin Frënd iwwerholl. Eng Stonn haat ech also méng Rou an et huet richtëg gudd gedoen vir e wéi-nëch ze relaxéieren.

Mee am Büro ukomm, du wollt de Chef mir mäin Kolleg ërem zereck gin. Et gët näischt méi einfaches wéi daat. Et brauch een en nëmmen un séng Mataarbechter weider ze gin. "Du bass schons déi 10te Kéier an dësem Mount ze spéit, ech muss aaner Säiten mat dir opzéien." An schons huet de Stress mech ërem an säin Härz geschloss gehaat.

Am Büro ass de Computer ausgefall, d'Rechemaschin fänkt och un ze strei-ken, de Bick ass eidel.

Um 12 Auer bei der Mëttespaus hun ech du geduecht: du wëlls dech aawer elo nët méi op d 'Palm bréngen loos-sen. Mee am Restaurant, no enger hal-wer Stonn gët et aawer esou lues Zäit, datt d'lessen kënnt. 10 Minuten éiers

# Méng Meenung iwwert de Stress

du wëlls goen : Ween huet dann nees déi Zopp versalzt, d'Gromperën sin nët mëll, de Bifdeck ass nach jhust gudd vir als Schongsuel ze gebrauchen.

Am Büro zereck eng Noorichtː de Boss huet geruff. Daat ëischt waat kënntː "Kanns du emool nët eng einfach Additioun maachen, elo geet et aawer esou lues duer mat dir." Déng Nerven sin natiirlech um Déifpunkt ukomm, daat Eenzegt waats du elo nach sichs, daat ass de Feierowend. Endlëch 17 Auer. Elo gin ech ganz séier ee buutzen, vir endlëch méngem Ploogeescht lass ze gin.

Well ech elo denken, et wär geschidd, fueren ech dann och glécklech heem. Mee doheem ukomm, ass de Leitsgeheier ërem do. D'Flimmerkëscht fonktionnéiert nët méi, d'Kaffismaschin wëllt och nach nët, de Frigidaire ass eidel. Also vir dee Fousstrëppeler elo lass ze gin, léen ech mech einfach an d'Bett.

Deen eenzegen Iwwel deen ech elo nach hun : ech dreemen och nach vun him. Waat bei deem Draam eraus komm ass, ass daat heitenː ech sin sëcher, muer ass hien nees do, main Frënd de Stress.

**TomK.**

*Vir mech gin et zwou Aarten vun Stress. Déi eng ass, datt ee bewosst vill mëcht, vir eppes ze leeschten. Dann mëcht et engem och näischt aus. Déi aaner Aart ass ongeféier wéi eng Krankheet.*

Deemnoo wéi, kann ee vum Stress héigen Blutdrock kréien. Dann passt ee kaum op, waat ronderëmm ee geschitt. Heiansdo ass een dann och nach schlecht gelaunt, an et granzt ee mat Leit, déi näischt dovir kënnen.

Mir selwer kënnt Stress well schon laang nët méi vir. Virun dräi oder véier Méint sin ech vun der Strooss eroof komm, well e feinen Här mir proposéiert huet, bei hien wunnen ze kommen. Elo kucken ech vir main Liëwen ze maachen, an daat alles mat der Rou an ouni Stress.

Ech denken, datt Stress engem aawer och d'Motivatioun huelen kann, vir eppes ze maachen. Villes geet vill besser wann et ouni Hecktik leeft. Waat ganz wichteg ass, ass datt een sech nët stressen léisst. Bei mir gët et keen: "Du muss daat an daat bis dohinner gemaacht hun". Et ass main Liëwen. Op der Strooss ass et voll stresseg, och wann vill Leit aanerer Meenung sin. Et muss ee kucken, wou ee schléift, wou ee Geld kritt vir z'Iessen a Klamotten ze kaafen. An daat ass guer nët esou einfach.

Elo maachen ech mir et méi einfach. Et ass dach nët schwéier ze soen, datt et e bëschen méi spéit gët, oder datt et haut nët geet. Gitt munches einfach méi roueg un, dann liëwt dir och méi gesonnt. Well Stress kann engem déi gutt Laun verdiëwen, an am Dauerstress gët een och kierperlech méi schwaach. Et wëll ee jo am Liëwen vill ereechen, an och vill verdéngen. Daat alles geet wann een sech bewosst ass, datt alles séng Zäit brauch.

Heiansdo muss et aawer schnell goen, daat kënnt vir. Loosst lech doduerch aawer nët är gutt Laun verdiëwen, well esou geet et nämlech un mam Stress. Et kann dann virkommen, datt alles falsch leeft. Also entspaant lech an alles mat der Rou.

**TomR.**



*Loosst déi doen rennen! Ech stressen mech jiddenfalls nët.*

*(photo: MarcelL)*

# Op am Bett, Buedzëmmer oder virum Kleederschaaff, de Stress ass einfach iwwerall

**Knapps hun ech mueres d'Aan op, dann fängt schon alles un. Et geet schon domat lass, wann ech op de Wecker kucken, och wann deen eng Stonn vir geet.**

Daat ass zwar heiansdo nët esou schlëmm, well dann wees du, datts du dech nach kanns e bësschen op d'Ouer leen. Aawer munchmool ass daat aawer nët esou gutt. Du bass nach tonne midd an du géifs am léiwsten nach weider schloofen. Daat heescht am grousse Ganzen datts du dech am léiwsten nach eng Kéier géifs ëmdréien an d'Aan zou maachen.



Aawer do kann et der ganz liicht geschéien, datts du dech mool eng Kéier verpenns. An daat ass nët all ze gutt, zumools wanns du eng Aarbecht hues. Dann kanns du nach frou sin, wanns du e feine Chef hues, oder besser gesoot, e super Chef deen esou an der Rei ass, well daat gët et nët oft.

Dovir soll een sech en gutt haalen, well et wees een ëmmer waat een un him huet. Och wann muncher een daat nët wees, oder et gären ausnotzt, daat fannen ech schéin onfär. Daat soll een op kee Fall maachen.

Sou vill Eier muss een do schon hun, egal wéi, Respekt ass ëmmer gefroot. Well ouni daat geet guer näischt. Vill Leit méngen zwar et géif aawer goen, mee daat stëmmt nët.

Daat eenzecht waat dann nach bleiwt wann een sech verschloof huet ass uruffen an hoffen, datt de Chef nët zevill schlecht opgeluegt ass.

Wann daat geschitt, ass den Daag schon nees geschass. Dann fängt de Stress schon un éiers du aus dem Haus bass. Dann stees du mool ganz latzëch op, obschons du nach kéng richteg Loscht hues, mee et muss leider sin. Dann denks du hannen am Kapp: "schon rëm undoen", an dann fängt de Streess vu vir un.



*Et géif aawer och keen mir hëllefen mech z'entscheeden!*

*(photo: SteveL)*

Dann stees du nämlech virum Kleederschaaf an du wees nët, waats du solls undoen, an daat, obschons du dach e riisechen Koup Kleeder hues. Trotzdeem fënns du nët daat richtegt waat beieneen passt.

Du fängs un ze wullen wells du nët daat richtegt fënns. Du wees och nach dacks nët, wous du solls sichen. Dovir gët et jo och deen berühmtene Sproch: wanns du eppes sichs, dann fënns du et vir d'frecken nët. Wanns du et aawer nët sichs, dann fällt et dir an d'Hänn, daat ass ëmmer de Schäiss dobäi.

Daat ass daat waat ech heiansdo bei der Saach haassen. Dann kéinst du dech einfach vu Roserei op de Kapp stellen, well et einfach nët geet wéis du et wëlls an dann kéinst du baschten.

An dann kriss du nach vun déngem Frënd ze héieren: "du hues tonne Kleeder an du fënns nach näischt." An dann kriss du nach hannen drun gesoot: "wéivill Kleeder brauchs du dann nach bis du daat richtegt fonnt hues? Doo dach einfach daat un waat dir an d'Hänn fällt a sich nët esou laang, well et hëllt jo nëmmen Zäit ëwech an dann kriss du de Bus nët méi zur Zäit.

Op der Auer sin et jhust nach 10 Minuten an de Bus fiert geschwënn." Hues du dann endlech eppes fonnt, waat zwar nët graad daat war waats du wolls, mee waat soll et, et ass eben leider esou an du muss et huelen wéi et ass.

Knapps hues du daat dann hannert dir, kënnt daat nächst schon op dech duer. Well du muss dech jo och nach wäschen. Du kanns jo aawer nët wéi en Dräcksspatz dohinner laafen.

Du kanns jo schlecht esou ënnert d'Leit goen. Soss mengen si nach, du wärs waasserschei. Heiansdo geet alles aawer esou séier, datts du alles vergëss. Wanns du zum Beispill nët wees, waats du solls vir d'éischt maachen, dann trëtt de Fall gären an.

Stellt iech vir, dir géift iech esou wäit eroof komme loossen, daat wär dach ëcht schlëmm, oder waat dénkt dir doriwwer?

Waat wär wann een op ee Mool géif ufänken ze sténken an ze mëffelen an et géif een déi hell Haut nët méi vun där donkeler kënnen ennerscheeden?



*Waats du méi Kleeder hues, waats du manner wees waats du solls undoen.*
*(photo: AlexandraO)*

D'Leit wéilten sech jo guer nët méi mat dir ophaalen. Stell dir emol vir, du géifs ganz verwaarloost ausgesin, daat wär jo doutsëcher e grauenhaft Gefill. Besonnesch och nach vir deen, deen misst dorënner leiden. Ech kann mir nët virstellen, datt esou eppes géif gutt eriwwer kommen.

**ClaudineS.**



# Stress allgegenwärtig

Stress ist ein allgegenwärtiges Symptom unserer heutigen Gesellschaft. Es hat auch was mit den unterschiedlichen Völkern unserer Zeit zu tun.

Schauen wir uns mal in der Geographie um. Wir haben fünf verschiedene Kontinente mit vielen verschiedenen Völkern, die alle unterschiedlich mit Stress umgehen. Fangen wir mal bei den Afrikanern an. Was sieht man dann? Ganz einfach, die lassen sich nicht stressen. Warum? Weil sie eine laschere Einstellung zum Leben haben. Sie kommen aus einer anderen Kultur, wo der Stress nicht auf der Tagesordnung steht. Die Asiaten dagegen sind ein fleissiges Volk und alles sieht nach Stress aus, ist es aber nicht. Sie sind einfach von Natur aus so. Die Amerikaner wiederum sind von Natur aus auf Profit getrimmt, aber sie lassen sich ebenfalls nicht so recht stressen. Fazit ist, die einzigen sind wir Europäer die sich so richtig stressen lassen.

Suchen wir nach den Ursachen. Es fängt in der Kindheit an. Den Kindern wird in der Schule schon soviel abverlangt, dass sie total unter Stress stehen. Dann werden sie natürlich zuhause auch noch unter enormen Erfolgsdruck gestellt. Einige verkraften das; andere wiederum fallen in ein Loch und suchen dann Zuflucht in den Drogen, im Alkohol oder noch schlimmer im Selbstmord. Das sollte es aber nicht sein.

Schauen wir hin zu den Erwachsenen: Erfolgsdruck im Beruf, hohe Erwartungen im Privatleben (Auto, Haus, Reisen usw.) All dies führt zu Stress, der dann allgegenwärtig ist. Einige wenige werden damit fertig, aber die meisten nicht. Darum haben wir in der heutigen Gesellschaft diese riesigen Probleme mit all seinen Folgen, wie Drogenkranke, psychisch Kranke, Alkoholkranke, usw. Darum muss ein grosses Umdenken von uns Menschen erfolgen, damit wir diese Situation wieder in den Griff bekommen. Der Stress wird dann umgewandelt in eine oder mehrere Lösungen.

Fazit dieses ganzen ist also, die verschiedenen Völker gehen ganz unterschiedlich mit Stress um. Dies hat mit den unterschiedlichen Kulturen, Religionen und anderem zu tun. Lassen wir uns also ein bisschen von allem inspirieren, dann finden wir auch Lösungen zu diesem Problem. Denn Stress muss nicht unbedingt sein, meint ihr nicht auch?

**Vic.L**

# Living in the jungle

*Dem sozial, eher unterversorgten Mitbürger, auch soziale Randfigur genannt, wird gerne Faulheit als einer der Gründe für seine Lage vorgeworfen. Wie bei allen Vorurteilen muss auch hier zwischen Wahrheit und Legende unterschieden werden*

Schnell findet man heraus: ohne Raffinesse und einen gewissen Ehrgeiz sind die sozialen Hürden nicht zu schaffen. Diese Hürden wachsen und wuchern wie ein ungebändigter Dschungel. Um hindurch zu kommen braucht man einen Führer, am besten auch eine Machete und eine Kolonne Träger.



Als Führer wird normalerweise ein Einheimischer bevorzugt. Im Dschungel heißen sie „Assistant Social", was teilweise ihre Qualifikation und Tätigkeit umschreibt. Wie alle guten Führer kennen sie Wasserstellen, aber auch die Vertreter jener feindlichen Stämme, die man im Dschungel antrifft, und ohne deren Hilfe man die nächste Ebene nicht erreichen kann.

Die Frage, ob diese Expedition mit Erfolg ankommt, ist ebenso ungewiss, wie für jede Expedition, die durch feindliches Terrain hindurch will.

Ob hier Stress aufkommt, ist wohl nur noch eine rhetorische Frage: es ist der Stress des Überlebens. Wenn eine Expedition noch freiwillig unterwegs ist, begibt sich sicherlich niemand, der faul oder dumm ist, auf den Weg durch die sozialen Instanzen. Jedenfalls niemand, der ans Ziel gelangen will.

Warum ist das so schwierig, was doch durch Gesetze bis ins Kleinste geregelt scheint? Das soziale Netz, wie der Name es sagt, sollte doch eng genug gewoben sein, um jene aufzufangen, die



***Im heutigen sozialen Dschungel kann sich der beste Tarzan nicht durchwühlen (photo: RenéZ)***

nicht durch die Maschen fallen. Die Kriterien für den Erhalt oder Nichterhalt einer sozialen Leistung sind klar definiert. Man entspricht entweder den Erfordernissen oder man entspricht ihnen nicht.

Stress wird fast intuitiv mit Arbeit in Verbindung gebracht. Es gibt kaum etwas revoltierenderes als ein arbeitsloser Mensch, der auch noch irgendeine Form von Unterstützung bekommt, und der sich dann über Stress beklagt.

Wenn aber weder das Einkommen noch die Wohnung, manchmal nicht einmal das Essen gesichert sind; wenn man das Gefühl hat, einer willkürlich handelnden Verwaltung unterworfen zu sein, die scheinbar unantastbar ist, und die sich als quasi göttlich fehlerlos begreift, entsteht Dauerstress durch ein dauerndes Gefühl der Unsicherheit. Diese Art von Stress macht krank, sie destabilisiert, sie macht einsam, bis zur Depression.

Man lernt in unserer Gesellschaft das Leben kennen als ein von Arbeit und deren immanentem Rhythmus geprägten Ablauf. Auf eventuelle Perioden von Beschäftigunslosigkeit und Umstellung wird kaum eingegangen.

Ausnahmen sind Familien, in denen diese Probleme bereits angesprochen werden, eben durch die Situation der Familie. Tatsächlich werden Menschen aus einem an sich sozial schwachen Milieu oftmals psychisch besser damit fertig, als solche aus „normalem" Umfeld.

**SteveL.**

# Waat ass d'Aarbecht dach esou stressëch

*Et geet schon mueres lass, du bass knapps op, du hues nach en décke Kapp vun deem Daag virdrun a schon, Méindes mueres gëss du vun déngem Patron gestresst.*



*Mamma mia. Am Klemmes hues du jo méi éng Roueg wéi hei. Losst mir dach méng Rou!* *(photo: AlexandraO)*

Du hues de Kaffi nach nët färdeg gedronk, dann kënnt d'Joffer Alexandra ugeschoss: "Rudi maach dët, Rudi maach daat." Dann maachen ech daat och, an wann eppes nët gudd genuch ass, dann kann ech ërem weider maachen. Ech hun nëmmen zwou Hänn an dobai ass mäin Beruff nët Gärtner, mee Schräiner.

Daat waat mech nach méi stresst ass wann d'Leit mech nët ausschwätzen loossen, zumools op énger Radios Sendung. Waat ech ze soen hun ass ménger Meenung noo méi wichtëg wéi all daat aanert d'Gebradels.

Déi eenzeg Persoun déi mech nët esou stresst ass méng Mamm. Si ass roueg, si léisst mir méng Rou an si ass ëmmer frou wann si mech ërem gesäit.

D'Police stresst mech och dacks, zumools wann si ouni Grond an méng Täschen wullen geet. Dann kriss du domm Bemiirkungen gemaach, zum Beispill datts du onbedéngt déng Pabeieren an d'Rei muss maachen. Et gefällt mir och nët, datt si mech oft verdächtegen, och wann ech näischt gemaach hun. Et gin och nach aaner Leit déi esou grouss sin wéi ech, dann sollen si dach déi richteg unhaalen, an nët ëmmer mech huelen.

Resohaiser, daat ass nach esou en Thema wou d'Leit déck gestresst gin mee och nach dobai verarscht gin. Ech fannen si mussen alleguer vill ze vill en héigen Loyer bezuelen, an si kënnen nëmmen een drëttel vun hiirem Akommes behaalen. Daat geet dach nët.

Mee zereck zu der Aarbecht: obschon ech heiansdo gestresst gin, gefällt et mir hei op der Aarbecht. Et ass déi beschten Plaatz déi ech bis elo fonnt hun. Daat waat ech ugestallt gin ze maachen gefällt mir, daat heescht d'Zeitungen ausdeelen oder Fussball spillen goen fannen ech genial. Fräizäit an Aarbechtzäit ass vir mech baal ëmmer daat selwecht.



Bei éngem aaneren Patron hun ech méi dacks bloo gemaach wéi daat elo de Fall ass. Ech feelen zwar heiansdo, mee wéint dem Geriicht, därf ech mir och nët zevill erlaaben. Ech muss hinnen beweisen, datt ech mech verbesseren kann. Hätt ech virun e puer Joer esou geschafft wéi elo, dann wär ech nët esou op déi schiif Bunn gerooden.

Déi eenzeg Leit déi mech op der Aarbecht stressen sin déi, déi dee ganzen Daag domm bradelen. Soss gin ech aawer am allgeméngen mat jidderéngem gudd eenz.

Et stresst mech aawer wann ech hei wëll eng CD lauschteren a wann dann ee kënnt deen näischt besseres wees wéi se aus ze maachen. Wann et mäin Apparat wär, dann géif keen mir en esou einfach aus maachen. Ech mengen aawer, egal wous du bass, de Stress wärt et ëmmer gin, sief daat op der Strooss, am Bing oder op der Aarbecht.

**RudiW.**

# Une vie de chien

*La plupart des gens pensent que lorsqu'on vit dans la rue, on a beaucoup de temps libre et peu de stress. Mais moi qui ai vécu assez longtemps dans la rue, je peux dire que cette affirmation est fausse. J'ai toujours pensé qu'au cours de toutes les journées passées dehors, je faisais beaucoup de choses, mais en fait je ne faisais rien du tout.*



***Le stress, je ne connais pas. Par contre le blues... (photo: FabienneH)***

Rassembler de quoi survivre en mendiant quelques pièces aux gens qui passent dans la rue peut prendre beaucoup de temps parce que tout le monde n'est pas toujours généreux ou bien disposé à s'arrêter pour ouvrir son porte-monnaie. De plus, lorsque le mauvais temps s'en mêle, les passants pressent le pas et n'écoutent plus aucune requête.

Les personnes habitant dans la rue ont plus de stress que les personnes ayant un domicile et un travail. Ces personnes-là ont des projets, un rythme et un sens à leur vie.

Les vagabonds, en revanche, vivent au jour le jour et ils n'ont aucune idée de ce qu'ils vont faire dans l'heure qui suit. C'est à cause de cela que la société pense qu'ils ne font rien de leur vie ou de leurs journées. Mais quoi qu'il en soit, tout le monde est stressé.

C'est bien la raison pour laquelle je ne porte pas de montre. Quand je sais que je vais être en retard à un rendez-vous, je n'y vais pas car c'est trop stressant de se dépêcher. Et puis à quoi ça sert puisque tu sais de toute façon que tu seras en retard? Ce qui me stresse encore, c'est le fait qu'à n'importe quel endroit où tu te trouves, tu n'as jamais ta tranquillité.

Je pense pourtant que le stress peut aussi apporter de bonnes choses. Si tu ne peux pas être tranquille nulle part, c'est parce que, quelque part, tu n'en as pas vraiment besoin. Je m'explique: si tu pars de chez toi, que tu abandonnes ta maison, et si tu vas au Centre Ulysse, c'est non seulement pour y dormir, mais également pour y rencontrer des gens et pour apprendre à les connaître.

Ce qui me stresse encore, c'est qu'il y a des jours où je n'ai pas envie de me lever ou de bouger, alors que je sais que je dois le faire parce que c'est important pour moi. Mais je me dis aussi, si je ne le fais pas aujourd'hui, il faudra que je le fasse demain. Donc, il vaut mieux le faire tout de suite et être tranquille après.

Parlons des téléphones mobiles: ça fait chier et ça stresse quand tu es quelque part et qu'un GSM se met à sonner. D'un autre côté, les gens disent que c'est pratique.

Mais tout ça n'est rien comparé à ce qui va suivre. Il y a deux choses pour lesquelles je n'ai aucune pitié: le mensonge et le fait qu'on ne me laisse pas finir mes phrases et qu'on ne m'écoute pas. Là, j'explose de rage. En plus, je perds confiance et il faut beaucoup de temps pour la reconstruire. On peut mentir, mais il faut que ce soit pour une bonne raison. Je connais cette expression depuis que je suis toute petite et je la connais encore.

**Comment je fais pour m'en sortir avec tout ce stress ?**

Comme dirait mon père: "Il faut analy-

ser ses problèmes, un par un et par petits pas." C'est une phrase simple. Il faut être réglo dans la vie, sinon ça ne va pas aller, c'est clair!

Enfin, je ne m'en sors pas mal. En ce moment, j'ai beaucoup de rendez-vous importants pour mon avenir. Je me dois d'être-là et à l'heure. Les rendez-vous sont connus pour être stressants, mais c'est quand même faisable.

La meilleure vie qu'on peut s'imaginer, c'est la vie de chien. Plus j'observe mon chien, Tahiga, et mieux je vais parce que je trouve que mon chien a de la chance d'avoir une maîtresse comme moi. J'essaie de ne pas trop le stresser, alors lui, en retour, il ne me stresse pas non plus et il garde sa liberté de chien.

Bien sûr, c'est la même chose avec les personnes. Quand je me promène avec Taihiga, il marche sans laisse et je ne le rappelle pas toutes les deux minutes. En ville, je dois normalement garder mon chien en laisse, selon la loi, mais je ne le fais pas. Par contre, je fais un peu plus attention à lui. Je le fais marcher à côté de moi et pour que ça marche, je lui parle beaucoup. S'il ne m'aimait pas et s'il ne m'obéissait pas, je ne pourrais pas le laisser libre et le laisser faire ses pipis sans le stresser.

S'il désobéit et qu'il traverse la rue devant une voiture pour aller dire bonjour à un autre chien, là je dois le rappeler à l'ordre et me fâcher sur lui. Il le comprend tout de suite et s'excuse en frottant sa petite tête mignonne sur une de mes jambes avec son regard de chien. Parfois, l'engueulade est accompagnée d'une petite ou d'une grande fessée. Ca dépend de la taille de la bêtise.

Je n'aime pas me fâcher avec Tahiga, mais de temps en temps, j'y suis obligée pour qu'il comprenne que je ne veux pas le perdre. Quelquefois, il m'en veut et il me fait la tête. Alors, c'est mon tour d'aller le voir et de m'excuser. Il y a trois grandes règles à ne pas négliger quand tu possèdes un ou des chiens:

-Tu dois montrer à ton chien que tu l'aimes beaucoup.

-Tu dois régulièrement lui donner à manger.

-La troisième règle est la plus importante: tu dois faire de longues promenades si tu veux le laisser en liberté.

Le reste du temps, les chiens dorment et rêvent. Avoir un chien demande beaucoup d'attention: tu dois assumer la nourriture, le vétérinaire, qui demande plus d'argent qu'un docteur et il faut avoir beaucoup de temps libre à consacrer à son chien.

Mon chien est comme un enfant pour moi et il passe avant moi. Je ne le donnerais pour rien au monde. Je me suis attachée à lui et lui serait perdu sans moi. On fait la paire! Je ne comprends pas les personnes qui maltraitent leur(s) chien(s) ou qui laissent leur(s) chien(s) seul(s) à la maison et cela pendant des heures. Ces chiens sont malheureux et deviennent méchants. Chaque fois que je sors, j'emmène mon chien parce que je n'aimerais pas non plus qu'on me laisse seule à la maison. Les chiens deviennent comme on les éduque.

Encore une chose qui me déplaît concernant la vie des chiens: quand un jeune enfant demande à ses parents s'il peut avoir un chiot, souvent les parents ne sont pas conscients de ce qu'ils font en acceptant cela. Je ne dis pas que dans toutes les familles c'est pareille, mais, en général, c'est le cas.

Ils prennent ou achètent un chiot parce qu'il est petit et parce que tout ce qui est petit est beau. Mais quand le chiot devient adulte, ils l'abandonnent dans un asile pour animaux, le vendent, le placent dans une autre famille, le piquent, le laissent sur le bord de la route ou au milieu d'une forêt. Tout ça parce que l'enfant a grandi et ne s'occupe plus du chien.

Quant aux parents, ils n'ont pas le temps parce qu'ils travaillent ou parce qu'ils en ont marre du chien qui a fait des bêtises pendant leur absence. Tout est de leur faute, mais c'est le chien qui est malheureux et ça, les gens ne le comprennent pas ou ne veulent pas le comprendre.

Conclusion: le mot stresse est vague et il est utilisé pour définir toutes les choses ou les personnes qu'on n'aime pas.

**FabienneH.**

